# FARISÍ
## ÀTI
# AGBOWÓ ORÍ





**... nitori olukuluku ẹniti o gbé ara rẹ ga li a o rẹ silẹ; ẹni tí ó bá sì rẹ ara rẹ sílẹ̀ ni a ó gbéga. LÚÙKÙ 18:14**

Ó sì pa òwe yìí fún àwọn kan tí wọ́n gbẹ́kẹ̀ lé ara wọn pé olódodo ni wọ́n, tí wọ́n sì kẹ́gàn àwọn ẹlòmíràn: Àwọn ọkùnrin méjì gòkè lọ sínú tẹ́ńpìlì láti gbàdúrà; ọ̀kan jẹ́ Farisi, èkejì sì jẹ́ agbowódè. Farisi na duro, o si gbadura pẹlu ara rẹ̀ bayi pe, Ọlọrun, mo dupẹ lọwọ rẹ, nitoriti emi kò dabi awọn ẹlomiran, alọnilọwọgbà, alaiṣõtọ, panṣaga, tabi gẹgẹ bi agbowode yi. Mo gbààwẹ̀ lẹ́ẹ̀mejì lọ́sẹ̀,
mo sì ń fúnni ní ìdámẹ́wàá ohun gbogbo tí mo ní.
Ati agbowode duro li òkere, kò si fẹ gbe oju rẹ̀ soke ọrun, ṣugbọn o gbá a li àyà, wipe, Ọlọrun ṣãnu fun mi li ẹlẹṣẹ. Mo wi fun nyin, ọkunrin yi sọkalẹ lọ si ile rẹ ni idalare ju ekeji lọ: nitori ẹnikẹni ti o ba gbé ara rẹ ga li ao rẹ silẹ; ẹni tí ó bá sì rẹ ara rẹ̀ sílẹ̀ ni a ó gbéga. Lúùkù 18:9-14

...kò gbàgbé igbe àwọn onírẹ̀lẹ̀. Sáàmù 9:12

Oluwa yio ke gbogbo ète ipọnni kuro, ati ahọn ti nsọ̀rọ ohun igberaga: Psalmu 12:3.

Ibukún ni fun ọkunrin na ti o fi Oluwa ṣe igbẹkẹle rẹ̀,
ti kò si ka onirera si, tabi iru awọn ti o yà si eke.
Sáàmù 40:4

Bí Olúwa tilẹ̀ ga, síbẹ̀ ó ṣíjúwò àwọn onírẹ̀lẹ̀;
Sáàmù 138:6

Nigbati igberaga ba de, nigbana ni itiju de: ṣugbọn lọdọ onirẹlẹ li ọgbọ́n wà. OWE 11:2

Oluwa yio pa ile awọn agberaga run: ṣugbọn on o fi idi àgbegbe opó mulẹ. OWE 15:25

Ibẹ̀ru Oluwa li ẹkọ́ ọgbọ́n; ati niwaju ọlá ni irẹlẹ.
OWE 15:33

Olukuluku ẹniti o gberaga li aiya, irira ni loju OLUWA: bi a tilẹ fi ọwọ́ somọ, kì yio wà li aijiya. OWE 16:5

Ìgbéraga ní í ṣáájú ìparun, ẹ̀mí ìgbéraga sì ń ṣáájú ìṣubú. Ó sàn láti jẹ́ onírẹ̀lẹ̀ pẹ̀lú àwọn onírẹ̀lẹ̀, ju láti bá àwọn agbéraga pín ìkógun. Òwe 16:18-19

Ṣaaju iparun, aiya eniyan a gberaga, ati ṣaaju ọla ni irẹlẹ.
OWE 18:12

Nipa irẹlẹ ati ibẹru Oluwa li ọrọ̀, ati ọlá, ati ìye. OWE 22:4

Igberaga enia ni yio rẹ̀ ẹ silẹ: ṣugbọn ọlá ni yio gbe onirẹlẹ ọkàn le. OWE 29:23

Enia buburu ninu igberaga rẹ̀ nṣe inunibini si talaka:
jẹ ki a mu wọn ninu ete ti nwọn rò. Nitori enia buburu
nṣogo nitori ifẹ ọkàn rẹ̀, o si sure fun olojukokoro, ẹniti
Oluwa korira. Enia buburu, nipa igberaga oju rẹ̀, kì yio
wá Ọlọrun: Ọlọrun kò si ninu gbogbo ìro inu rẹ̀.
Sáàmù 10:2-4

Nitori tali o mu ọ yatọ si ẹlomiran? kini iwọ si ni ti iwọ kò
si gbà? Njẹ bi iwọ ba ti gbà a, ẽṣe ti iwọ fi nṣogo, bi ẹnipe
iwọ kò gbà a? 1 Kọ́ríńtì 4:7

Ṣugbọn o funni ni oore-ọfẹ diẹ sii. Nitorina o wipe,
Ọlọrun koju awọn agberaga, ṣugbọn o fi ore-ọfẹ fun awọn
onirẹlẹ. Jákọ́bù 4:6

Bákan náà, ẹ̀yin ọ̀dọ́, ẹ tẹrí ba fún àwọn àgbà. Nitõtọ,
ki gbogbo nyin mã tẹriba fun ara nyin, ki a si fi irẹlẹ
wọ̀ nyin: nitori Ọlọrun kọ oju ija si awọn onirera, o si fi
ore-ọfẹ fun awọn onirẹlẹ. PETERU KINNI 5:5-6 Nítorí náà,
ẹ rẹ ara yín sílẹ̀ lábẹ́ ọwọ́ agbára ńlá Ọlọrun,
kí ó lè gbé yín ga ní àkókò yíyẹ.

Nítorí ohun gbogbo tí ń bẹ nínú ayé, ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ ti ara,
àti ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ ojú, àti ìgbéraga ìyè, kì í ṣe ti Baba,
bí kò ṣe ti ayé. 1 Jòhánù 2:16